**1 – Іийд бохург а, Іийд-ламаз бохург хІун ду?**

«Іийд» Іаьрбийн дош ду, цхьа хІума юх-юха карладалар боху маьІна ду цу дешан бухера маьІна. Цундела, и Іийд де хІора шарахь юх-юха хуьлу дела аьлла ду иза цу дийнах. «Іийд-де» бохург – бусалба динехь ШариІато даздина дезаде ду. Иштта дезаде бусалба нехан шиъ ду: марха досту де а, гІурбанаш дойъу де а. Бусалба дино къастийна, хаьржина, билгладина дезаде и шиъ бен дац.

«Іийд-ламаз» бохург – шина Іийд-дийнахь деш долу ламаз ду.

**2 – Іийд ши ламаз маца дан долийна, цаьршинан тешалла а хІун ду?**

Марха дастаран Іийд-ламаз а, гІурбанаш дайъаран Іийд-ламаз а хІижратан терахьца шолгІачу шарахь дан долийна ду, Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – дина долу доьххьара Іийд-ламаз хІижратан шолгІачу шарахь марха дастаран Іийд-ламаз ду.

Іийд-ламазан тешалла лекха хинволчу АллахІа Шен Пайхамаре – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – аьлла долу дош ду: Ткъа ламаз а де ахь, гІурбанна урс а хьакха [Сурат «Ал-Кавсар» 2 айат]. Іелам-наха оцу айатан тафсирехь аьлла, и ламаз Іийд-ламаз ду аьлла. Кхин а, Бухарис а, Муслима а дийцина, Абу СаІид Ал-Худрийс – Дела реза хуьлда цунна – аьлларг: «Делан Элча – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – марха достучу дийнахь а, гІурба дуьйчу дийнахь а араволура (Іийд) ламаз дечу метте. Доьххьара цо дІадолош дерг ламаз дара, тІаккха схьавоьрзура иза, нахана шен юьхьца доьхьал вирзина хуьллучу агІор, нах шайн (ламазан) могІанашкахь хевшина Іаш а болуш. ТІаккха цо хьехар дора царна, омру а дора царна. ТІаккха, гІазоте дахийта эскар билгалдаккха лиъча иза билгалдоккхура цо, йа цхьана хІуманца омру дан лиъча омру дора цо, тІаккха дІавоьдара иза».

**3 – Іийд-ламазан хьукм хІун ду? Парз ду иза йа муха ду?**

Іийд-ламаз парз дац, делахь а чІагІдина суннат ду иза, хІунда аьлча Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – иза юкъадаьллачу хенахь дуьйна ша валлалц цкъа а дитина хилла дац, цул тІаьхьа цуьнан асхьабаша а даим деш хилла ду иза.

**4 – Пайхамара а – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – цуьнан асхьабаша а иза иштта деш хилла хилча, парз доцуш чІагІдина суннат бен хІунда дац иза?**

Иза парз а доцуш, чІагІдина суннат бен ца хиларан тешалла ду, Бухарис а, Муслима а дийцина долу хьадис, Пайхамаре – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – парз дина долчу ламазех лаьцна цхьана стага хаьттича, цо иштта жоп деллера аьлла: «Дийнахь а, буса а пхи ламаз ду». Цу стага юха а хаьттина хилла: «Уьш доцург кхин дуй суна тІехь (парз ламаз)?» Цо жоп делла: «ХІан-хІа! Хьайна лаахь суннат ламазаш-м дийр ду ахь».

**5 – ЖамаIатца деш ду Iийд-ламаз йа дац? Хьан дан деза иза?**

Iийд-ламаз жамаIатца дечу суннат ламазех ду. Иза дан деза массо бусалбачо: стага а, зудчо а, цIахь волчо а, некъахочо а, маьршачо а, лай волчо а.

**6 – Кечйелла йолу зуда яха мегар дуй и ламаз дан?**

Кечйелла йолчу зудчо а, божаршна питана дийр долчу зудчо а и ламаз шен цIахь дан деза, божарий гуллучу метте яха ца еза иза.

**7 – Iийд-ламазехь суннат дуй азан дар а, къамат дар а?**

Дац, Iийд-ламазехь азан дар а, къамат дар а суннат дац. Цаьршина метта, цу ламазе кхойкхуш олу: «Ассоля́ту джа́миIахI».

**8 – Iийд-ламазан хан хIун ю? Маца до иза?**

Цуьнан хан дIайолало Iийд-дийнахь малх хьалабаларца, иза чекхйолу делкъа ламазан хан тIекхачарца. Iийд-ламаз дича уггар деза долу хан малх гоьмукъан бараме хьалабаьлча ю, Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – и ламаз даим цу хенахь дина дела.

**9 – Iийд-ламазан куц муха ду? Муха до иза?**

Iийд-ламаз ши ракаIат ду, ламаз дIадехкаран такбираца («АллóхIу акбар» аларца) дIадоладо иза кхидолу ламаз санна. ТIаккха ламаз дIадолоран доIа до, тIаккха ворхIозза такбир до «АллóхIу акбар» олуш, хIора такбир дечу хенахь ши куьг белшийн барамехь хьала а айдеш, ламаз дIадоьхкучу хенахь санна. Оцу хIора такбир юкъахь хан йолуьйту, дукха доца а доцуш, дукха деха доцуш долчу юкъарачу айатан барамехь. ХIора шина такбир юкъахь хIара дешнаш алар суннат ду: «Субхьа́наллóхIи валхьамдулилла́хIи вала́ила́хIа иллаллóхIу валлóхIу акбар». ТIаккха, и ворхI такбир дIадаьллачул тIаьхьа, «АIу́зу билла́хIи минашшайтIóнирродджи́м» а олий, «Фатихьат» доьшу, цул тIаьхьа цхьа сурат, йа цхьа долу айаташ доьшу. ТIаккха рукуI а, сужуд а до, кхечу ламазехь санна. ТIаккха шолгIачу ракаIате хьалагIаьттича, сужудера хьалагIоттуш деш долу такбир доцург кхин а пхоьазза такбир до «Фатихьат» деша доладале, доьхххьаралерачу ракаIатехь санна. КхидIа долу ламаз кхидолу ламаз санна ду. ТIаккха ламаз дIадерзийначул тIаьхьа, ши хутIба до.

Кхечу ламазехь доцу и масех такбир дар суннат ду, ткъа нагахь санна вицвелла, уьш дан а ца деш «Фатихьат» деша доладахь, уьш тIехдевлла лору, ламаз нийса а хуьлу.

**10 – Iийд-ламазал тIаьхьа ши хутIба даран хIун хьукм ду? Муха дан деза и шиъ?**

Iийд-ламазал тIаьхьа ши хутIба дар суннат ду.

Цаьршинан куц иштта ду:

- и шиъ Іийд-ламазал тІаьхьа хила дезаш ду, рузбан-ламазехь санна хьалха а доцуш, Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – иштта дина дела;

- рузбан-ламазан хутІбанан массо рукн а, суннаташ а Іийд-ламазан а ду;

- доьххьарлера хутІба исс такбираца дІадолор суннат ду, шолгІа хутІба ворхІ такбираца дІадолор суннат ду.

**11 – Іийд-дийнахь такбир дар суннат маца ду? Цуьнан тешалла хІун ду?**

Хьадж деш воцучо, Іийд-буьйсанна малх чубуьзначул тІаьхьа, хІусамашкахь а, некъашкахь а, маьждигашкахь а, базаршкахь а, аз айдеш такбир дар суннат ду, Іийд-ламаз дан дІадоллолц.

И такбир даран тешалла лекха хинволчу АллахІан дош ду: Шуьга денош кхочушдайта, (такбир дарца) шуьга АллахІ воккхавайта Цо шу нисдарна, шу шукр деш хила мега-кх тІаккха [Сурат «Ал-Бакъарат» 185 айат]. Іелам-наха оцу айатан маьІна деш аьлла: «Иза марха дастаран Іийд-дийнахь такбир дар ду, ткъа, гІурбанан Іийд-дийнахь такбир дар цуьнца дуьстина цунах дІатоьхна ду».

Кхин а, хьадж деш волчо а, воцучо а хІора ламазал тІаьхьа такбир дар суннат ду, Іарафат-дийнан (гІурбан-дийнал цхьа де хьалха) Іуьйранна дІадолийна, гІурбан-дийнал тІаьхьа догІучу кхаа дийнахь, оцу кхаа дийнах тІаьххьарчу дийнан малхбуза хан кхаччалц.

Марха дастаран Іийд-дийнахь суннат дац хІора ламазал тІаьхьа такбир дар, Іийд-ламаз дан долийча сацо деза иза цу дийнахь.

**12 – Іийд-дийнахь дича дика долу уггар деза такбир муха ду?**

Иштта ду: «Аллóхlу акбар, Аллóхlу акбар, Аллóхlу акбар, лáилáхlа иллаллóхl, Аллóхlу акбар, Аллóхlу акбар ва лиллáхlил-хьамд».

**13 – Іийд-дийнан уггар коьрта гІиллакхаш хІун ду?**

- Рузбан-ламазана санна, лийчар а, хаза хьожу йогІу ІатІар хьакхар а, керла духар духар а.

- Іуьйранна хьалххе маьждиге вахар.

- Марха дастаран Іийд-дийнахь Іийд-ламазе вахале хьалха хІуъа йиъна а цхьаъ яар суннат ду. Амма гІурбанан Іийд-дийнахь ша ламазера юхаверззалц яахІума ца яар суннат ду.

-  Іийд-ламазе воьдуш верг гІаш цхьана новкъа дІа а вахана, юха вогІуш кхечу новкъа юхавар суннат ду.

-  Имамо Іийд-ламазал хьалха суннат ламаза дар дика дац. Иза воцучо кхечо малх хьалабаьллачул тІаьхьа суннат ламаз дича хІумма а дац.